Vikipediya

# Tarix

Vikipediya, ochiq ensiklopediya


*Historia*
Nikolaos Gysis chizgan (1892).

**Tarix** oʻtmish voqealar haqida axborot ochish, yigʻish, tartiblashtirish va namoyish etish bilan shugʻullanuvchi fandir. Tarix bilan shugʻullanuvchi olimlar tarixchilar, deb ataladi. Tarix fani voqealar ketma-ketligini tahlil etadi va ularning sabab va samaralarini tizimlashtiradi.[1][2] Tarixchilar tarix tabiati va foydasi ustida bahs olib borishadi. Bunda ushbu fanning oʻzi ham oʻrganiladi va zamonaviy muammolarni uning yordamida hal qilishga uriniladi.[1][3][4][5] Biror madaniyatga oid, biroq tashqi manbalarga asoslanmagan hikoyalar (masalan, Alpomish haqida asotirlar) tarixiy mavzu emas, balki madaniy meros sanaladi.[6][7]

**Tarix** — 1) tabiat va jamiyatdagi har qanday rivojlanish jarayoni. Shu maʼnoda olamning yaratilish T.i, Yer T.i, barcha fanlar T.i va boshqa tushuniladi; 2) insoniyat va uning mahsuli boʻlgan tamaddunlar rivoji, jamiyat va davlatlar oʻtmishi taraqqiyoti jarayonini oʻrganuvchi fan.

T. fani — insoniyatning butun oʻtmishi davomida jamiyat hayotida sodir boʻlgan voqea-hodisalar, jarayonlarni (jamiyat rivojini) yaxlit bir tarzda oʻrganadi. T. fani ijtimoiygumanitar fanlar (falsafa, sotsiologiya, iqtisod, psixologiya, sanʼatshunoslik va boshqalar) tizimining tarkibiy qismi. T. fanining bu guruhdagi oʻrni uning tadqiqot predmeti va usullari bilan belgilanadi. Turli ijtimoiy va gumanitar fanlar jamiyat hayotining alohida jihatlarini oʻrgansa, T. fanining tadqiqot obʼyekti — aholi, jamiyat, mamlakat, davlat hayotining oʻtmishi va hoziri haqidagi faktlarni yigʻish, taxlil qilish, toʻplangan bilimlarni maʼlum bir tizimga solish va nazariy jihatdan umumlashtirishdir. T. fani oʻtmishda sodir boʻlgan jarayon va hodisalar orasidagi oʻzaro bogʻliklik, ularning ildizi, T.ni harakatlantiruvchi sabablar, uning mantigʻi va maʼnosini koʻrish imkonini beradi. Ijtimoiy va gumanitar fanlar T. tadqiqotlari natijalarigatayanadi. Fanlararo yondoshuv jamiyat haqidagi yaxlit tasavvurni shakllantirib, oʻtmishni va hozirni anglash orqali jamiyat rivoji istiqbolini koʻra bilishdek muhim vazifani xal qiladi.

T. fanida, boshqa fanlarda boʻlganidek, muqarrar ixtisoslashuv amalga oshmoqda. Hozirgi zamon T. fani alohida boʻlimlar va sohalardan tashkil topgan bilimlar majmuidir. Ixtisoslashish darajasiga koʻra, ularni bir necha guruhga ajratish mumkin. Birinchi gurux, ni jamiyatning (jahon T.i) butun va alohida tomonlarini oʻrganuvchi boʻlim va sohalar tashkil qiladi. Insoniyat T.ining ayrim hodisalari alohida oʻrganiladi. Jahon T.i ibtidoiy jamiyat T.i, oʻrta asrlar T.i, yangi va eng yangi T.ga boʻlinadi. Hududiygeografik tamoyilga koʻra, tarixan bir-biri bilan bogʻliq yirik rnlar (Yevropa va dunyoning boshqa qismlari, Qad. Sharq, Oʻrta Osiyoning baʼzi regionlari) va alohida mamlakatlar hamda xalklarga ajratiladi. Kompleks muammolarni tadqiq qilish bir guruh mamlakat va xalqlar T.ida roʻy bergan bosqichiy davrlarni va hodisalarni (Uygʻonish davri, Reformatsiya T.i va boshqalar) oʻrganish zaruratidan kelib chiqadi. Jahon T.iga global yondashuv bilan bir qatorda mikro tarix (shahar va qishloklar, alohida shaxslar, kundalik maishiy turmush) ham oʻrganiladi. T.ning alohida tomonlarini oʻrganish T. fanining alohida sohalarini ajratishni taqozo qildi (mas., harbiy T., siyosiy, iqtisodiy, ijtimoiy, din, fan, xotinqizlar T.i va tender tadqiqotlari, sanʼat, intellektual, madaniyat, diplomatiya T.i va boshqalar).

Ikkinchi guruhni yordamchi va maxsus T. fanlari tashkil qiladi. Ularni alohida T. fanlariga ajratilishi va rivojlanishi T. fanining xususiy tadqiqot usullarini ishlab chiqish zaruratidan kelib chiqadi. Antropologiya, arxeologiya, etnografiya mustaqil oʻringa ega. Yordamchi T. fanlariga — manbashunoslik, arxeografiya, paleografiya, geraldika, numizmatika kiradi. Maxsus guruh — boshqa fanlar ehtiyojidan kelib chiqadi (mas., tabiiy fanlar T.i, texnika T.i, davlat va huquq T.i). T. fanining tarixini tarixshunoslik fani oʻrganadi.

Oʻzbekistonda T. fani. T. fani asrlar davomida qoʻlyozma asarlarda ifodalangan maishiy hayot, voqea-hodisalar, tarixiy personajlar va shaxslar haqida hikoya qilishdek oddiy bayonchilikdan, muayyantarixiy kontekstda tarixiy hayot yoʻlining shakllanishi, bosqichlari va umumiy qonuniyatlarini aniqlash, umumlashtirish, tahlil qilish va nazariy xulosalar chiqarish kabi murakkab ilmiy yoʻlni bosib oʻtdi.

Oʻzbekistonning eng qadimgi T.i haqida moddiy madaniyat yodgorliyutri va arxeologik topilmalar maʼlumot beradi. Mil. av. 1mingyillikkaoidyozma manbalar, zardushtiylarning muqadsas Avesto kitobida, axomaniylar davri kitobalarida (Bihistun, Naqshi Rustam va boshqalar) Turon va Movarounnahrning tabiati, xalklari haqida maʼlumotlar keltirilgan. Oʻzbekistonning qadimgi T. i haqida Gerodot, Ksenofont, Ktesiy, Polibiy, Diodor, Strabon, Kursiy Ruf, shuningdek, xitoy, arman, arab mualliflari yaratgan yozma manbalarda maʼlumotlarni uchratish mumkin. Asrlar davomida Oʻzbekiston siyosiy, iqtisodiy, ijtimoiy, maʼnaviy xayoti T.i haqidagi maʼlumotlar saroy yilnomachilari, tarixchilar, xonlar, podshohlar tomonidan yozilgan qoʻlyozma manbalar shaklida jamlana bordi. Oʻrta asrlar tarixnavisligida sulolaviy T.ga bagʻishlangan Bayhaqiyning „Tarixi Bayhaqiy“, Nasaviynnng „Siyrat as-Sulton Jalol ad-Din Mankburni“, Nizomiddinning „Zafarnoma“, Sharafuddin Ali Yazdiyning „Zafarnoma“, Fazlulloh ibn Ruzbexonning „Mehmonnomai Buxoro“, Hofiz Tanish alBuxoriyning „Abdullanoma“, Muhammad Yusuf munshiyning „Tarixi Muqimxoniy“, Muhammad Amin Buxoriynmng „Ubaydullanoma“ kabi asarlari yaratildi.

Yaʼkubiyning „Kitob albuldon“ („Mamlakatlar xaqida kitob“), Tabariyning „Tarixi Tabariy“, Beruniyning „Qadimgi xalqlardan qolgan yodgorliklar“; maʼlum bir xudud tarixiga oid — mintaqaviy uslubdagi Narshaxiynpng „Tarixi Buxoro“, Nasafiynshsh „Kitob alqand fi tarixi Samarqand“ („Samarkand tarixi haqida qanddek kitob“) kabi nodir qoʻlyozma manbalarda Oʻrta Osiyo mamlakatlarining geografik holati, yirik shaharlari va aholisi, ularning turmush tarzi va mashgʻulotlari, karvon yoʻllari, urushlar, gʻalayonlar, ijtimoiyiqtisodiy, siyosiy hayotiga doyr turli maʼlumotlar bayon etilgan.

Oʻrta asrlar tarixshunosligida Amir Temur va temuriylar davri T.i, ayniqsa, mufassal yoritilgan. Usha davrda yaratilgan „Temur tuzuklari“, Nizomiddin Shomiyning „Zafarnoma“, Sharafuddin Ali Yazdiyning „Zafarnoma“; Abdurazzoq Samarqandiyning „Matlaʼ us saʼdayn va majmaʼ ulbahrayn“ („Ikki saodatli yulduzning chiqishi va ikki dengizning qoʻshilish oʻrni“); Mirxondnnng „Ravzat ussafo“ asarlarida Amir Temur va temuriylar saltanatining tashkil topishi, ichki va tashki siyosati, mamlakatning ijtimoiyiktisodiy va madaniy hayotiga oid muhim maʼlumotlar keltirilgan.

Oʻrta asrlarda davlat ishlari, boshqaruv tizimi haqida maʼlumot beruvchi Forobiynmng „Fozil odamlar shahri“, Yusuf Xos Hojibning „Qutadgʻu bilig“, Nizomulmulkniit „Siyosatnoma“, Xondamiriing „Dastur alvuzaro“, Muhammad Boqirxonning „Muvazayi Jahongiriy“ asarlari yaratildi.

Oʻrta Osiyoda 3 ta mustaqil — Buxoro, Xiva va Qoʻqon xonliklari vujudga kelishi bilan, 17—19-asrlarda ularning T.iga bagʻishlab alohidaalohida asarlar yaratildi. Uziga xos uslub va anʼanalarga ega boʻlgan tarixnavislik maktablari shakllandi. Buxoro va Xiva xonliklari T. i Abulgʻozsh Bahodirxonning „Shajarayi turk“ va „Shajarayi tarokima“, Muhammad Amin Buxoriy, Muxammad Sharif, Mirzo Shams Buxoriy, Munis, Ogaxiy, Bayoniy asarlarida keng yoritilgan.

Muhammad Solih Toshkandiy, Muxammad Hakim, Avaz Muhammad, Niyoz Muhammad, Mulla Olim Maxdumhoji asarlarida Koʻqon xonligi T. i bayon etildi. Rossiya tomonidan Oʻrta Osiyo yerlarining bosib olinishi arafasidagi voqealar, janglar tafsilotlari, Rossiyaning mustamlakachilik siyosati, 19-asrning 2yarmi — 20-asr boshlarida Ahmad Donish, Mirzo Abdulazim Somiy Boʻstoniy, Mirzo Salimbeklarning

Buxoro T.iga oid asarlarida keltiriladi. Ushbu asarlarda oʻrta asr tarixnavisligi anʼanalariga koʻra, siyosiy, ijtimoiy, iqtisodiy, maʼnaviy hayot, tashqi aloqalarga oid maʼlumotlar garchi muayyan bir tartibda berilmagan boʻlsada, jamiyat hayotining turli yoʻnalishlari boʻyicha qimmatli maʼlumotlarni koʻramiz.

Bu qoʻlyozma tarixiy asarlar oʻz davrining ilgʻor fikrli kishilari tomonidan yozilgan boʻlsada, oʻsha davrdagi hukmdorlar raʼyidan oʻtolmasdan, ularning manfaatlariga moye qilib yozilganligini, oʻz davri va muhiti, zamonasi tartiblari, taraqqiyot darajasi tafakkurining xos koʻrinishlari taʼsirini namoyon qiladi.

19-asrning 2-yarmidan boshlab Rossiyaning Oʻrta Osiyoni bosib olishga qaratilgan siyosati tufayli Rossiya hukumatining maxsus topshirigʻini bajarish uchun oʻlkaga kelgan rus harbiy mutaxassislari, diplomatlari, sayyohlari, savdogarlari oʻz memuarlari, sayohati xotiralari va hisobotlarida ushbu mamlakat va uning xalkdari T.i, ijtimoiyiqtisodiy va siyosiy ahvoli, moddiy boyliklariga oid maʼlumotlarni toʻplab, yozib qoldirdilar (mas., N. Muravyevning „Puteshestviye v Turkmeniyu i Xivu v 1819 i 1820 gg .“, 1822; G. Meyendorfning „Puteshestviye iz Orenburga v Buxaru v 1820 godu“, 1826; N. Xanikovning „Opisaniye Buxarskogo xanstva“, 1843; N. I. Veselovskiyning „Ocherki istorikogeograficheskix svedeniy o Xivinskom xanstve s drevneyshix vremyon do nastoyahego“, 1877; M. Terentyevning 3 jildli „Istoriya zavoyevaniya Sredney Azii“, 1906; D. Logofetning „Buxarskoye xanstvo pod russkim protektoratom“, 1911; va boshqalar).

Oʻrta Osiyo Rossiya mustamlakasiga aylantirilishi bilan mustamlakachilik tuzumi tartibotlari T. sohasidagi i.t.lar koʻlami va mavzusiga oʻz taʼsirini koʻrsatdi. Rus tarixchilarining yuqorida zikr etilgan Oʻrta Osiyo, jumladan, Oʻzbekiston tarixiga oid asarlarining aksariyati oʻzining bir yoqlamaligi, metropoliya manfaatlariga xizmat qilishga moʻljallanganligi bilan ajralib turadi. Chor maʼmuriyati i.t. ishlari uning manfaatlariga xizmat qilishini nazarda tutib, maʼlum miqdorda mablagʻ ajratdi. Ayni paytda ilgʻor rus olimlari, sharqshunostarixchilarning fan manfaatlari uchun Oʻrta Osiyo tarixi tadqiqotlarini amalga oshirish tendensiyasini ham kuzatish mumkin. 1895 yilda Toshkentda Turkiston arxeologiya havaskorlari toʻgaragi tashkil etildi, u Oktyabr toʻntarishigacha faoliyat koʻrsatdi, tarix, arxeologiya, numizmatika, etn. masalalarini oʻrganishga salmoqli hissa qoʻshdi. Mahalliy millat vakillaridan sharqshunos havaskorlar, sharq qoʻlyozmalarini toʻplovchilar, qad. yodgorliklarni oʻrganuvchilar yetishib chikdi: Abu Said Mahzum, Mirzo Abdurahmon, Akrom polvon Asqarov va boshqa Toshkent davlat kutubxonasining tashkil etilishi (1870), oʻlkashunoslar va olimlar faoliyatida muhim turtki boʻldi. Ushbu kutubxona fondidan bibliograf V.I.Mejov tomonidan tuzilgan Oʻrta Osiyo va Turkiston T.iga oid maqolalar, asarlar, gazeta va jurnali materiallari toʻplangan „Turkiston toʻplami“ (594 jilddan iborat) muhim joy oldi. Oʻzbekistonni tarixiymadaniy jihatdan oʻrganishga Peterburg untining sharq fakulteti maʼlum hissa qoʻshdi. Bu davrga kelib mahalliy tadqiqotchilar guruhi shakllandi. V. L. Vyatkin Samarqand yodgorliklarini oʻrganish jarayonida Ulugʻbek rasadxonasini ochdi. V. V. Bartold qad. qoʻlyozmalar maʼlumotlaridan foydalanib, Oʻrta Osiyo va Oʻzbekiston tarixi haqida asarlar yaratdi („Turkestan v epoxu mongolskogo nashestviya“, 1898—1900; „Svedeniya ob Aralskom more i nizovyax Amudari s drevneyshix vremyon do XVII veka“, 1902; „K istorii orosheniya Turkestana“ va boshqalar).

20-asrning boshida milliy davriy matbuot „Sadoi Fartna“, „Sadoi Turkiston“, „Oyna“, „Najot“, „Hurriyat“ sahifalarida Oʻzbekiston T.i muammolariga oid ilk makrlalar eʼlon qilina boshladi. Bu maqolalar mualliflari jadidchilik harakati namoyandalari boʻlib, ular mamlakat rivoji, millatning taraqqiysi, oʻzlikni anglashda T. fanining roliga alohida eʼtibor qaratdilar. Xususan, Mahmudxoʻja Behbudiy faoliyatida T. muammolarini oʻrganish muhim ahamiyat kasb etdi. Behbudiy komil inson boʻlib yetishishda va jamiyatni boshqarishda T. fanining oʻrni beqiyosligini taʼkidlaydi. U „Tarix va jugʻrofiya“, „Turkiston tarixi“, „Sart soʻzi majhuldir“ kabi asarlarida faqatgina Vatan T.ini emas, Yevropa va jahon mamlakatlari T.ini bilish zarurligi haqida soʻz yuritadi. Uning „Moziy istiqbolning tarozisidir“, degan xitobi T. tajribasida oʻzining hakligini isbotladi. Behbudiyning tarixiyilmiy qarashlari Oʻzbekiston T.ini va uni yaratish yoʻlida oʻziga xos ilmiy dasturdir.

Oktyabr toʻntarishi amalga oshishi bilan, Sovet tuzumining mohiyatidan kelib chiqqan holda, unga xos boʻlgan i.t.ning tashkil etishning shakl va usullarini, maqsad va vazifalarini, metodologiyasini ishlab chiqish ilgari suriddi. Kommunistik partiya mafkurasi asosiy eʼtiborni partiya T.i yoʻnalishiga qaratdi, tarixiy izlanish maktablari yoʻq qilib tashlandi, T. fanini jadallik bilan siyosatlashtirish va gʻoyalashtirish jarayoni yuz berdi, uslubiyatda „sinfiylik“ „bir xillik“ tamoyili yuzaga kelib „tarixni sinfning oʻzi yaratadi“ degan qoida qaror topdi.

Totalitar tuzum ziddiyatlariga qaramasdan, shunday murakkab sharoitda oliy taʼlim tizimida T. taʼlimotining vujudga kelishi bilan mutaxassis tarixchi kadrlar tayyorlana boshlandi. T. fanining tashkiliy asoslari mustahkamlandi. Oʻrta Osiyo davlat unti, Samarqanddagi oliy ped. institutida koʻlyozma kitoblar, vaqfnomalar va vasiqalar yigʻilib, ilmiy talqin qilindi.

T. fani rivojiga Abdurauf Fitrat salmokli hissa qushdi. Oʻzbekistonda agrar sugʻorish T.iga oid bir qancha vaqf hujjatlarini nashr k, ildi(mas, Tri dokumenta po agrarnomu voprosu v Sredney Azii, L., 1933; Kaziyskiye dokumentoʻ XVI veka, T., 1937).

Oʻzbekistonda T. fanining rivojida prof. Bulat Soliyevning oʻrni alohida. Bulat Soliyev milliy T. boʻyicha umumlashgan asar yaratishga uringan ilk tadqiqotchi edi. U qad., oʻrta asr, zamonaviy tarixchilarning turli xil va koʻplab asarlarini, sharq qoʻlyozmalari maʼlumotlarini jamlab, ulardan tanqidiy foydalanib, „Oʻzbekiston tarixi. XV— XIX ayerning birinchi yarmi“, „Buxoro mangʻitlar sulolasi davrida“ (1926), „Oʻrta Osiyo tarixi“, „Oʻrta Osiyoda savdo kapitali“ kitoblarini yezdi. Afsuski, uning asarlarining aksariyati NKVD tomonidan yoqib yuborilgan, uning oʻzi ham Oʻzbekiston ilgʻor milliy ziyolilarining katta qismi qatorida stalincha qatagʻon siyosati qurboni boʻldi. Bu siyosat T. fanining rivojlanishiga, albatta, salbiy taʼsir koʻrsatdi. Koʻpgina tarixchilar qatagʻon qilinganligiga qaramay, 40—60-yillar T. fanida maʼlum yutuklar yuzaga keldi.

1943 yilda SSSR FAning Oʻzbekiston filiali Til, adabiyot va tarix instituti negizida Tarix institutining tashkil etilishi T. fani rivojida muayyan bosqich boʻldi, tadqiqotlarni maʼlum ilmiy yoʻnalishlar va reja asosida amalga oshirish yoʻlga koʻyildi. Mutaxassis ilmiy kadrlar tayyorlash muhim ahamiyatga ega boʻldi. Keyinchalik Tarix va arxeologiya instituti tarixiy tadqiqotlar boʻyicha ilmiy markazga aylandi. Bu institutning tashkil topishi, Oʻzbekiston arxeologiyasi va T. fani rivojida 1oʻzbek mutaxassisarxeologi Ya. Gʻulomovning oʻrni alohidadir. Ya. Gʻulomov eng qad. davrlardan Oʻzbekistonda sugʻorma deqqonchilik madaniyatining shakllanishi va rivojlanishida irrigatsiyaning ahamiyati; ilk shaharlarning vujudga kelishi va shaharsozlik madaniyatining taraqqiyoti T.i, oʻrta asrlarda Oʻzbekistonning ijtimoiyiqtisodiy taraqqiyoti muammolari, qoʻshni mamlakatlar bilan aloqalari T.ini tadqiq qildi (mas., „Xorazmning sugʻorish tarixi qadimgi zamonlardan hozirgacha“, T., 1957, 1959). Ya. Gʻulomov koʻpgina ilmiy nashrlarga masʼul muharrirlik xam qildi, u shogirdlar tayyorlab, oʻz ilmiy maktabini yaratdi.

Tarix instituti tashkil etilgan dastlabki yillardanoq Oʻzbekiston T.ini yaxlit bir tarzda mujassamlashtirgan koʻp jildlik kitob yaratish ishlari boshlangan edi. Bu ish 1947 y. yakunlanib, 2 jildli „Oʻzbekiston xalklari tarixi“ kitobi nashr etildi.

20-asrning 50—80-yillarida Oʻzbekistonning oʻrta asrlardagi siyosiy hayoti, ijtimoiyiqtisodiy munosabatlar, yer va undan foydalanish, agrar munosabatlar, sunʼiy sugʻorish tizimi T.i haqida qoʻlyozma asarlar, hujjatli manbalar, arxeologik va etn. maʼlumotlar asosida yozilgan monografik tadqiqotlar vujudga keldi. T. fanining bu yoʻnalishini oʻrganishga A.A.Semyonov, Ya. Gʻulomov, S. Azimjonova, A. Asqarov, M. Abduraimov, R. G. Mukminova, O. Chexovich, A. Muhammadjonovlar salmoqli hissa qoʻshdilar.

Bu davrda Rossiyaning Oʻrta Osiyodagi mustamlakachiligi T.ini oʻrganishda Sovet mafkurasi rasmiy andozalaridan chetga chiqishga yoʻl berilmadi, T. fani nihoyatda siyosiylashtirilib, ilmiytarixiy tafakkur hukmron mafkura nazorati ostida boʻlganligi tufayli juda koʻp masalalarning asl mohiyatini koʻrsatib berish imkoni boʻlmadi, natijada T.ni soxtalashtirish kuchayib ketdi. 1958 yilda boʻlib oʻtgan „Oʻrta Osiyoni Rossiyaga qoʻshib olishning progressiv ahamiyati“. mavzusidagi birlashgan ilmiy sessiyada Oʻrta

Osiyoning Rossiya imperiyasiga „ixtiyoriy qoʻshilish“i haqidagi uydirma fanga zoʻrlik bilan kiritildi. Bu mavzu tarixi bilan shugʻullangan tadqiqotchilarning muammoni xolisona, haqqoniy yoritish imkoniyatlari cheklab qoʻyildi. Biroq bunday cheklashlarga qaramay, Rossiya imperiyasi mustamlakachiligi davridagi ijtimoiyiqtisodiy hayot, boshqaruv tizimi, mustamlakachilik zulmi hamda unga qarshi qaratilgan milliy ozodlik harakatlari kabi masalalarga doir koʻpgina arxiv materiallari oʻrganildi va ilmiy isteʼmolga kiritildi.

T. fanida Sovet davri tarixini oʻrganish ham hukmron mafkura manfaatlariga moslashtirilganligi sababli, Oʻzbekistonda 1917 yilda Sovet hokimiyatining oʻrnatilishi, uning oʻlkadagi siyosati, mahalliy aholining Sovet hokimiyatiga munosabati va unga qarshi kurashlari, bolsheviklarning amalga oshirgan ijtimoiyiqtisodiy tadbirlari va ularning oqibatlari, madaniyat sohasidagi siyosat, kolxozlashtirish tarixi kabi masalalarning mohiyati haqqrniy yoritilmadi. „Partiyaning rahbarlik va yaratuvchilik roli“ni koʻrsatish T. fanining eng muhim vazifasi deb belgilandi. Bunday yondashuv asosida yaratilgan tadqiqotlar Sovet hokimiyati siyosatini ulugʻlash maqsadlariga xizmat qildi. Sovet mafkurasining tazyiqiga, davr ziddiyatlariga qaramay, tarixchilar tomonidan juda koʻplab arxiv manbalarining ilmiy talqinini mujassamlashtirgan, jumladan, 4 jildli „Oʻzbekiston tarixi“ (1967—70 yillar), 1 jildli „Oʻzbekiston tarixi“ monografiyalari; Toshkent, Samarkand, Qoʻqon, Andijon, Xiva va Buxoro sh.larining eng qad. davrlaridan to 20-asr oʻrtalarigacha boʻlgan tarixiga bagishlangan ilk fundamental asarlar tayyorlandi. Ular Oʻzbekistonning qad. shaharlari tarixini umumlashtirilgan tarzda aks ettirgan tadqiqotlar sifatida qimmatlvdir.

80-ylarning oxiridagi oshkoralik jarayoni T. fani sohasida taqiklangan, notoʻgʻri talqin qilingan muammolar atrofida munozara, yangi fikrlarni ilgari surish va tadqiqot olib borish imkoniyatini vujudga keltirdi. T. fanining eng dolzarb muammolari, ularni tadqiq qilish usuli va yondashuvlarini aniklab berishga qaratilgan ilmiy anjumanlar tashkil qilindi. Bu davrga kelib Vatan tarixi ning koʻplab yetilgan masalalariga yangicha baho berildi: ilgari „bosmachilik“ deb atalgan milliy ozoddik harakatlari, Oʻrta Osiyoning Rossiyaga „qoʻshib olingan“ligi toʻgʻrisida qizgʻin bahsmunozaralar boʻlib oʻtdi; Oʻzbekistondagi jamoalashtirish va sanoatlashtirish tarixi qaytadan koʻrib chiqila boshladi.

Oʻzbekiston Respublikasi davlat mustaqilligiga erishgach, T. fani sovet mafkurasi va uning goyaviy qoliplaridan ozod boʻldi. Jamiyat hayotida amalga oshayotgan muhim ijtimoiy jarayonlar T. fani oldiga oʻzbek xalqining haqqoniy tarixini yaratish, taraqqiyotning turli bosqichlarida jahon hamjamiyatida uning oʻrni va rolini aniqlash, tarixiy bilimlarni ommalashtirish va targib qilish orqali millatning maʼnaviyaxloqiy qadriyatlari, madaniyati, qad. anʼanalariga qaytish vazifalarini qoʻydi.

90y.larning oʻrtalariga qadar T. boʻyicha yangi nazariy yendashuvlar asosida bir qator maktab darsliklari tayyorlandi, 7 jildga moʻljallangan Oʻzbekiston tarixining 3jildi, K.Shoniyozov, R. Aminova kabi tadqikrtchilarning monografiyalari eʼlon qilindi.

Oʻzbekiston Respublikasi Vazirlar Mahkamasi 1996 yilda Oʻzbekiston Respublikasi Prezidenti huzuridagi Davlat va jamiyat qurilishi akademiyasi huzurida „Oʻzbekistonning yangi tarixi“ markazini tashkil etish haqida qaror qabul qildi. Mazkur markazda mamlakatimizning yetakchi olimlari ishtirokida 3 jildli „Oʻzbekiston tarixi“ (Turkistonning Rossiya tomonidan istilo qilinishidan qoz. davrgacha) tayyorlandi.

Oʻzbekiston Respublikasi Vazirlar Maxkamasining „Oʻzbekiston FA Tarix instituta faoliyatini takomillashtirish“ haqidagi 1998 y. iyul qarori T. fanining vazifalarini strategik jihatdan oʻzgartirdi. Tarix instituti respublikada T. tadqiqotlarini muvofiklashtiruvchi chinakam markaz maqomiga koʻtarildi. Institutda oʻz atrofiga mamlakat tarixchilarini birlashtirib, ularning saʼyharakatlari bilan mustaqil davlat ehtiyojlariga moye yangi yoʻnalishlar zaruriyatidan kelib chiqqan Oʻzbekiston tarixiga oid tadqiqotlarni maʼlum bir tizimga soluvchi „Oʻzbek xalqi va uning davlatchiligi tarixi“ konsepsiyasi ishlab chiqildi. Mamlakatda T. fani sohasidagi i.t. lar ushbu konsepsiya doirasida amalga oshirilmoqda. Bu borada I. Karimovning tarixchi olimlar va jurnalistlar bilan uchrashuvida bayon etgan „Tarixiy xotirasiz kelajak yoʻq“ asari mugʻim rol oʻynadi. Unda prezidentimiz: „…tarixchilarimiz millatga uning haqqoniy tarixini

ko ʻ rsatib, isbotlab berishlari kerak. Zotan, tarix — xalq ma ʼ naviyatining asosidir; … biz haqqoniy tariximizni tiklashimiz, xalqimizni, millatimizni ana shu tarix bilan qurollantirishimiz zarur“, deb ta ʼ kidlab, tarixchi.par oldiga anik, vazifalarni qo ʻ ydi.

Sovet davrida o ʻ rganish taqiqlangan, noto ʻ g ʻ ri talqin etilgan mavzular ilmiy xolislik asosida — milliy mustaqillik nuqtai nazaridan qaytadan o ʻ rganildi. Yangi SH1miy yo ʻ nalishlar tadqiq qilindi.

O ʻ zbek xalqining etnogenezi va etnik tarixini o ʻ rganish bugungi kunda T. fanining eng muhim muammosidir. O ʻ zbek xalqi shakllanishining asosiy bosqichlari, ularning etnogenetik jarayonlarda qatnashuv darajasi, mintaqaning qadim avtoxton axoliyey bilan tarixiy vorisiyligi va genetik aloqalarini o ʻ rganishda K. Shoniyozovning „O ʻ zbek xalqining shakllanish jarayoni“ (T., 2001) monografiyasi ilk qadam bo ʻ ldi.

O ʻ zbek xalqi va uning davlatchiligi tarixiga bag ʻ ishlangan „O ʻ zbekiston davlatchiligi tarixi ocherklari“(T., 2001) kitobi (o ʻ zbek va rus tillarida) yangi ilmiy yo ʻ nalishdagi ishlarning natijasi bo ʻ ldi.

Ma ʼ lumki, sovet davrida Respublikada davlatchilik terminini ishlatish ham mumkin emas edi. Mustaqillikdan keyin O ʻ zbekiston davlatchiligi tarixining eng kadimdan to hozirgacha bo ʻ lgan manzarasini aks ettirgan asarlar vujudga keldi (mas., Shoniyozov K., „Qarluq davlati va qarluqlar. O ʻ zbek davlatchiligi tarixidan“, T., 1999; Azamat Ziyo, „O ʻ zbek davlatchiligi tarixi“, T, 2000; A ʼ zamxo ʻ jayev S, „Turkiston muxtoriyati. Milliydemokratik davlatchilik qurilishi tajribasi“, T., 2000).

Qad. yozma manbalar talqinini amalga oshirish O ʻ zbekistonning eng qad. tarixini o ʻ rganishda muhim ahamiyatga ega. Bu sohada jiddiy tadqiqotlar amalga oshirildi („Qadimgi yozma yodgorliklar“, A. Qayumov, M. Ishoqov, A. Otaxo ʻ jayev va boshqa, T., 2000; Avesto Yasht kitobi, T., 2001).

O ʻ zbekistonning qad. davri moddiy madaniyati haqidagi asarlar yangi faktlar, dalilfarazlar va yangi xulosalarni takdim qildi. O ʻ rta asrlar tarixini o ʻ rganishga doir ishlar o ʻ tgan tarixshunoslik bosqichlaridagi kamchiliklarni to ʻ ldirmoqda (mas., Sulaymonov R., „Drevniy Naxshab“, T., 2000; Naselennie punkto ʻ Buxarskogo emirata (A. Muhammadjonov taxriri ostida), T., 1999; Anorboyev A., Islomov U., Matboboyev B., „O ʻ zbekiston tarixida qadimgi Farg ʻ ona“, T., 2001; Mukminova R., Filanovich M., „Tashkent na perekryostke istorii. Ocherki drevney i srednevekovoy istorii goroda“, T., 2001; Karimov E., „Yasaviya i xodjagannakshbandiya: istoriya deystvitelnaya i vimishlennaya“, T., 2000; A ʼ zamova G., „So ʻ nggi o ʻ rta asrlar O ʻ rta Osiyo shaharlarida hunarmandchilik va savdo“, T., 2000).

Amir Temur va temuriylar davri tarixi faol, kompleks tadqiq qilingan muammolardan biri bo ʻ ldi. 1996 yilda Amir Temur yubileyining 660 yilligining nishonlanishi bu mavzuga doir tadqiqotlarning yanada kengayishida, Amir Temur shaxsi haqidagi tarixiy haqiqatni tiklashda muhim voqea bo ʻ ldi. Respublika tarixchilari tomonidan mazkur mavzuga oid monografik, kollektiv tadqiqotlar, aloxdsa jihatlari tarixini o ʻ rganishga bag ʻ ishlangan maqolalar e ʼ lon qilindi.

Rossiyaning O ʻ rta Osiyodagi mustamlakachiligi va uning salbiy oqibatlari haqida maxfiy arxivlar, yangi tarixiy dalillar, tamomila yangicha yendashuvlar asosida yozilgan asarlar va maqolalar vujudga keldi (H. Ziyoyev, „Turkistonda Rossiya tajovuzi va hukmronligiga qarshi kurash“. XVIII— XX asr boshlari, T., 1998).

20-asrdagi ma ʼ rifatparvarlik xarakati — jadidchilik mohiyatini o ʻ rganish T. tadqiqotlarida yangi yo ʻ nalish bo ʻ ldi. Jadidchilikning siyosiy, ijtimoiyiqtisodiy zamini, jadidlarning ma ʼ rifatparvarlik va islohotchilik g ʻ oyalari, mustaqillik va taraqqiyot uchun kurashlari tarixi, jadidlar tafakkuri, milliy davlatchilik g ʻ oyalari yangi ilmiy dalillar asosida nazariy mushohada qilindi (Alimova D., Rashidova D., „Mahmudxo ʻ ja Behbudiy va uning tarixiy tafakkuri“, T.,i 1999 va boshqalar).

Oʻlkada milliy ozodlik harakatlari, mustaqillik uchun kurash tarixini yorituvchi jiddiy tadqiqotlar yaratildi. Mualliflar boy arxiv manbalarga tayanib, oʻlkadagi milliy ozodlik harakatining paydo boʻlishi, rivojlanishi va magʻlubiyatga uchrashi sabablarini keng ilmiy tahlil qildilar. Mavzu tadqiqotlariga xorij tarixshunosligi ham jalb qilindi, ular taxliliga xolislik mezoni asosida yondashildi. „Bosmachilik" harakatining asl mohiyatini aniklash, istiklolchilik harakati tarixini davrlashtirishga urindilar [mas., „Turkestan v nachale XX veka; k istorii istokov natsionalnoy nezavisimosti", T., 2000; Ziyoyeva D., „Turkiston milliy ozodlik harakati", T., 2000; Rajabov K,., „Buxoroga kizil armiya bosqini va unga karshi kurash: tarix haqiqati (1920—24 yillar)", T., 2002].

Sovet totalitar tuzumining asl mohiyati, siyosiy va mafkuraviy tazyiq oqibatlari ilmiy xolislik bilan tadqiq etilmoqda. Okt. toʻntarishi tufayli zoʻrlik bilan Sovet davlatining tuzilishi, Oʻrta Osiyoda oʻtkazilgan milliyhududiy chegaralanishning nokrnuniyligi va uning salbiy oqibatlari, 30—50y.lardagi qatagʻonlar, majburiy jamoalashtirish natijasida q. x.ning izdan chiqishi, 80y.lardagi yangi qatagonlar — „oʻzbeklar ishi" mavzulari yangi arxiv maʼlumotlari asosida oʻrganiddi (mas., Alimova D., Golovanov A., „Oʻzbekiston mustabid sovet tuzumi davrida: siyosiy va mafkuraviy tazyiq oqibatlari". T., 2000; „Tarix shohidligi va saboklari. Chorizm va sovet mustamlakachiligi davrida Oʻzbekiston milliy boyliklarining oʻzlashtirilishi", T., 2001; Shamsutdinov R., Qishloq fojeasi. T., 2003 va boshqalar). Oʻzbekiston Respublikasi mustakillik davri tarixi masalalarini tarixiy nuqtai nazardan oʻrganuvchi ilk tadqiqotlar vujudga keldi („Mustaqil Oʻzbekiston tarixining dastlabki sahifalari", Davriy toʻplam, № 3, T., 2000; „Mustaqil Oʻzbekiston taraqqiyotining gʻoyaviy asoslari", T., 2001).

Hozir Oʻzbekistonning eng qad. davrlaridan boshlab to bugungi kunga kadar davrini qamrab oluvchi koʻp jildli fundamental tadqiqot ustida ish olib borilmoqda. Mustaqillikning asosini mustahkamlashda jamiyat tarixiy ongini hakllantirish zarurligi eʼtiborga olinib, tarixiy bilimlarni targʻib qilish yoʻlga qoʻyildi. Mustakillik davrida Oʻzbekiston tarixchilarining maxsus „Oʻzbekiston tarixi" jurnaliga asos solindi (1998). T. fanining eng dolzarb muammolarini muhokama etuvchi Yahyo Gʻulomov nomidagi „Oʻzbek xalqi va uning davlatchiligi tarixi" respublika muntazam ilmiy seminari tashkil etiddi. Oʻzbekiston Respublikasi tarixchilar jamiyati tuziddi (1999). Ilk marotaba „Kadrlar tayyorlash milliy dasturi"ga koʻra, T. fanining taʼlim tizimi bilan hamkorligi amaliyeti yoʻlga qoʻyildi. Fan va taʼlim mushtarakligi maktab partasidan boshlab, tarixchi kadrlar tayyorlashga yoʻnaltirilgan. Mustakillik yillarida tarixchilarning xalqaro ilmiy hamkorligining keng imkoniyatlari vujudga keldi. Oʻzbekiston T. fanining aktual muammolari boʻyicha ilmiy anjumanlar oʻtkaziladigan markazga aylanib bormoqda. Oʻzbek olimlari xalqaro grantlarda, YUNESKO tomonidan nashr etilayotgan „Markaziy Osiyo sivilizatsiyalari tarixi" nomli koʻp jildlik asarni tayyorlashda ishtirok etmoqdalar.

## Adabiyot


- Karimov I ., „Biz kelajagimizni oʻz qoʻlimiz bilan quramiz" ["Tarixiy xotirasiz kelajak yoʻq"|, 7j., T., 1999; Axunova M., Lunin B., Istoriya istoricheskoy nauki v Uzbekistane, T., 1970; Saidqulov T ., Oʻrta Osiyo xalklari tarixining tarixshunosligidan lavhalar, 1-kitob, T., 1993; Tarixshunoslik ocherklari, 12 qism, T., 1994; Munirov Q., Xorazmda tarixshunoslik, T., 2002; Tarix fanining markazi, T., 2003.


Shoira Asadova.

Olimlar orasida eramizdan avvalgi V asrlik Herodot „tarix otasi", deb hisoblanadi; u zamondoshi Fukidid bilan birga biz bilgan tarix asoslarini qurgan. Ularning taʼsiri, dunyoning boshqa tarixiy anʼanalari bilan birgalikda tarix tabiatining asrlar osha oʻzgarib kelayotgan turli talqinlariga turtki berdi. Zamonaviy tarix fani mintaqa (Italiya tarixi), davr (Yangi tarix) yoki mavzuga (Ikkinchi jahon urushi) qarab koʻp sohalarga boʻlinadi. Tarix maktab va oliy oʻquv yurtlarida oʻqitiladi.

# Manbalar


1. Professor Richard J. Evans (2001). The Two Faces of E.H. Carr (http://www.history.ac.uk/ihr/Focus/Whatishistory/evans10.html). *History in Focus, Issue 2: What is History?*. University of London. 10 November 2008.
2. Professor Alun Munslow (2001). What History Is (http://www.history.ac.uk/ihr/Focus/Whatishistory/munslow6.html). *History in Focus, Issue 2: What is History?*. University of London. 10 November 2008.
3. Tosh, John. *The Pursuit of History*, 4th, Pearson Education Limited. ISBN 1-4058-2351-8. p 52
4. (2000) "Introduction", in Peter N. Stearns, Peters Seixas, Sam Wineburg (eds.): *Knowing Teaching and Learning History, National and International Perspectives*. New York & London: New York University Press, 6. ISBN 0-8147-8141-1.
5. Nash l, Gary B. (2000). "The "Convergence" Paradigm in Studying Early American History in Schools", in Peter N. Stearns, Peters Seixas, Sam Wineburg (eds.): *Knowing Teaching and Learning History, National and International Perspectives*. New York & London: New York University Press, 102–115. ISBN 0-8147-8141-1.
6. Seixas, Peter (2000). "Schweigen! die Kinder!", in Peter N. Stearns, Peters Seixas, Sam Wineburg (eds.): *Knowing Teaching and Learning History, National and International Perspectives*. New York & London: New York University Press, 24. ISBN 0-8147-8141-1.
7. Lowenthal, David (2000). "Dilemmas and Delights of Learning History", in Peter N. Stearns, Peters Seixas, Sam Wineburg (eds.): *Knowing Teaching and Learning History, National and International Perspectives*. New York & London: New York University Press, 63. ISBN 0-8147-8141-1.


# Havolalar

- Tarix (http://www.ziyonet.uz/uzl/library/libid/20200/fn/langid/fv/uzb/), ZiyoNET kutubxonasi



Vikiomborda ***Tarix*** haqida turkum mavjud



*Ushbu maqolada O ʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) ma ʼlumotlaridan foydalanilgan.*



*Fanlar haqidagi ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Tarix&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*